




# ZAKA YA FITRI NA SWALA YA IDI CHINI YA KIVULI CHA CORONA

**SHEIKH SULEIMAN AR-RUHEILY**

Mwalimu katika msikiti wa Mtume na chuo kikuu cha Madina.

**Tarjama ya:**

**Nurein ibnu Uthman Al-Jabarty**

## 1. ZAKA YA FITRI CHINI YA KIVULI CHA KUZUILIWA KUTOKA (CURFEW/LOCKDOWN)

لا يجوز دفع زكاة الفطر نقوداً على الراجح.

Haijuzu kutoa pesa kama zaka ya Fitri kulingana na kauli yenye nguvu.

لا يجوز تقديم إخراجها عن وقتها وهو قبل العيد بيومين إلى صلاة العيد على الراجح.

Haijuzu kutanguliza kuitoa zaka ya Fitri kabla ya wakati wake, nao ni kuanzia kabla ya Swala ya idi kwa siku mbili hadi kufikia wakati wa swala ya idi; kulingana na kauli yenye nguvu.

الأفضل أن يخرجها الإنسان بنفسه فإن كان الحظر جزئياً يخرجها في وقت السماح قبل العيد بيوم أو يومين.

Bora ni mtu aitoe mwenyewe, ikiwa kutoruhisiwa kutoka ni kwa wakati fulani tu (curfew) , aitoe wakati wa ruhusa ya kutoka nje; na iwe kabla ya Swala ya idi kwa siku au siku mbili.

إن كان لا يستطيع إخراجها وقت السماح أو كان الحظر شاملاً فيمكن له أن يأخذ توكيلاً من الفقير بواسطة الهاتف في قبضها ثم يقبضها عنه في وقتها ويوصلها إليه متى ما تيسر.

Asipoweza itoa katika wakati wa kuruhusika kutoka, au kutoruhisiwa kutoka kukawa ni kwa siku nzima (lockdown), basi anaweza chukua uwakilishi wa kuikabidhi kutoka kwa fakiri kupitia simu, kisha atamkabidhi ndani ya wakati wa zaka ya fitri, na amfikishie itakapokuwa wepesi kufanya hivo.

يجوز توكيل الجهات الخيرية الرسمية الموثوقة في أي وقت على أن تخرجها الجهة في وقتها.

Yajuzu kuwakilisha taasisi za kheri rasmi zenye kuaminika; wakati wowote, taasisi iitoe zaka hiyo ndani ya wakati wake.

الأفضل عند التوكيل توكيل الجهة الموثوقة التي تخرج الزكاة في بلد المزكي ويجوز في الخارج.

Bora kwenye kuwakilisha ni kuwakilisha taasisi yenye kuaminika, ambayo hutoa zaka ndani ya mji wa mtoaji, na inajuzu kutoa nje ya mji wake.

إذا لم يتمكن المسلم من إخراجها في وقتها ولم يجد موثوقاً يوكله في إخراجها في وقتها فإنها لا تسقط عنه وتبقى في ذمته ويخرجها وقت تيسر إخراجها وهي زكاة وهو معذور إن كان قد اتقى الله ما استطاع.

Muisilamu asipoweza kuitoa zaka ya Fitri ndani ya wakati wake, pia asipate muaminifu wa kumuwakilisha kuitoa ndani ya wakati wake, basi uwajibu wa zaka hauporomoki, na utabaki kwenye dhima yake, ataitoa wakati itakapokuwa wepesi kufanya hivyo; na itakuwa ni zaka ya Fitri imetolewa, naye atakuwa mwenye udhuru wa kukubalika endapo atakuwa amemtii Allah kwa kadri ya uwezo wake.

- [Silsila ya tweet za Sheikh]: https://twitter.com/solyman24/status/1259064396342611968?s=20

## 2. SWALA YA IDI CHINI YA KIVULI CHA KUZUILIWA KUTOKA (CURFEW/LOCKDOWN)

صلاة العيد في البيوت لمن فاتته الصلاة مع الجماعة مستحبة عند الجمهور واختاره ابن باز والفوزان ومن باب أولى من لم يتمكن من أدائها جماعة، وآكد إذا لم تؤد جماعة أصلا لعذر كحالنا مع كورونا حال استمرار الحظر، ومن صلاها في بيته يصليها بدون خطبة بعدها لأن الخطبة شأن الإمام أو من ينيبه.

Kuswali idi nyumbani kwa yule aliekosa jamaa ni Sunnah mbele ya jumhuri ya ulamaa, na ni kauli iliochaguliwa na ibnu Baaz na Fawzan, na aula zaidi kwa yule ambaye hakumakinika kuiswali kwa jamaa, na inatiliwa nguvu zaidi (yaani kuiswali nyumbani) endapo haikuswaliwa kwa jamaa kabisa kwa sababu ya udhuru, kama ilivo hali yetu na Corona, endapo kufungiwa kutaendelea. Na atakaye iswali nyumbani ataiswali bila ya kutoa khutba baada yake, kwa sababu ni jambo la imamu (kiongozi) na anaye muakilisha.

احتج الجمهور بأن أنس بن مالك رضي الله عنه كان إذا فاتته صلاة العيد مع الإمام جمع أهله فصلى بهم مثل صلاة الإمام في العيد "علقه البخاري مجزوما به ووصله ابن أبي شيبة وهو صحيح ، ولأنها في هذه الحال نافلة فيشرع أداؤها في البيوت كسائر النوافل .

**تنبيه** : الألباني يرى قضاءها لمن فاتته بعذر.

Jumhuri ya Ulamaa wametolea hoja ya kuwa Anas Ibnu Malik - Allah amridhie - alikuwa anapopitwa na swala ya idi pamoja na imamu, anakusanya watu wake, akawaswalisha mfano wa swala idi ya imamu. Bukhari ameitaja katika Sahih yake bila ya isnadi kwa hali ya kutokuwa na shaka nayo, na ibnu Abi Shaybah ameitaja na isnadi yake kamili, nayo ni Sahihi. Na kwa sababu swala ya Eid katika hali hii ni 'Naafilah' (sunnah)

basi inajuzu kuswaliwa majumbani kama ilivyo katika sunnah zote.

Tambihi: Albani anaona kujuzu kuilipa ni kwa aliyeikosa kwa udhru.

وعند الأحناف وجماعة من الفقهاء أن صلاة العيد لا تصلى إلا مع الإمام ومن فاتته لا يقضيها لأن شرطها الإمام واختار هذا ابن تيمية وابن عثيمين رحمهما الله لأن صلاة العيد شرعت مع الإمام حتى أمر النبي صلى الله عليه وسلم بإخراج النساء حتى الحيض وحتى من ليس عندها جلباب تلبسها أختها من جلبابها.

Na kwa Hanafiyyah na kundi la wanafikihi ni kuwa swala ya idi haiswaliwi ila pamoja na imamu, na atakayeikosa hailipi, sababu sharti yake ni iswaliwe na imamu. Na kati ya waliochagua kauli hii ni ibnu Taymiyyah na ibnu Utheymiin Allah awarehemu. Kwa sababu swala ya idi iliamrishwa kuswaliwa pamoja na imamu, mpaka Mtume akaamrisha kutolewa wanawake (wakaiswali), mpaka wenye hedhi (wanaenda kuhudhuria tu, bila kuswali), mpaka wasiokuwa na jilbabu, nduguye amvalishe lake (ilimradi aende).

ولم يقل يصلي النساء في بيوتهن ويدعو الحيض في البيوت فدل على أنها إنما هي مشروعة مع الجماعة ، ويظهر لي والله أعلم أن الأمر واسع.

وأنبه إلى أن كلام الفقهاء في الكتب الفقهية إنما هو فيما إذا صليت العيد جماعة في البلد فهل يشرع لمن فاتته أن يقضيها؟ وحال عدم إقامتها يُخرّج على ذلك.

Wala hakusema wanawake waswali majumbani mwao, wala wenye hedhi waombe majumbani mwao. Hili likajulisha kuwa swala ya idi ni sharia iwe kwa jamaa. Inadhihiri kwangu -

na Allah ndiye mjuzi zaidi- kuwa jambo hili lina ukunjufu (wepesi) ndani yake (yaani anaweza ilipisha).

Na natanabahisha hapa kuwa maneno ya wanafikihi kwenye vitabu vya Fikihi yanahusiana na hali swala ya idi inaposwaliwa kwa jamaa ndani ya mji, basi hapo je aliyeikosa anaweza kuilipa? Kwa hali ya kutoswaliwa idi katika mji kabisa haiingi hapo.

ويبقى الإشكال حال عدم إقامة صلاة العيد جماعة لعذر استمرار الحظر إذا صلى الرجل بأهل بيته العيد جماعة هل يخطب؟ لأن قول المتقدمين لا يخطب هو في حال خطبة الإمام أما إذا لم تقم صلاة العيد جماعة فلم أقف على قول لعلمائنا في ذلك ولا نقول بقول الا ولنا إمام من علمائنا فتبقى المسألة محل بحث.

Itabaki ishkali/tatizo, endapo hakutaswaliwa idi kwa jamaa kwa ajili ya kuendelea kufungiwa (majumbani), endapo mtu ataswali jamaa na watu wake wa nyumbani, je atakhutubu? Sababu kauli ya Ulamaa waliotangulia kusema hatakhutubu, ni katika hali ya kuwa imami amekhutubu, ama endapo swala ya Eid haikuswaliwa kwa jamaa (kwa maana hakukukhutubiwa kabisa), basi sijaona kauli ya Ulamaa inayohusu hali hii, na hatusemi kauli yoyote ila tuwe na imamu miongoni mwa ulamaa wetu katika hiyo kauli, kwa hivyo mas-ala (haya) yatabaki ni sehemu ya kufanya utafiti.

الإشكال عندي في البلدان التي لن تقام فيها صلاة العيد جماعة والتي أتوقف فيها في الخطبة بعد صلاة العيد بالأهل جماعة في البيوت حتى نقف على كلام عالم من علمائنا فلا نقول قولًا إلا ولنا فيه إمام ،أما البلدان التي ستقام فيها صلاة العيد جماعة ولو بعدد محدود فينطبق عليها كلام المتقدمين.

Tatizo kwangu ni katika miji ambayo hakutaswaliwa idi kwa jamaa, hali hii ndio nimenyamaza kuhusiana na hukmu ya

kutoa khutba baada ya kuiswali idi na watu wa nyumbani kwa jamaa, mpaka tupate maneno ya mwanachuoni miongoni mwa ulamaa wetu, basi hatusemi kauli ila tuwe na imamu ndani yake. Ama ile miji ambayo kutaswaliwa idi kwa jamaa, hata lau ni kwa idadi chache, basi hali hii italingana na maneno ya Ulamaa waliotangulia (kuwa aliyekosa ataiswali nyumbani na watu wake bila ya kutoa khutba baada yake).

- [Silsila ya tweet za Sheikh]
https://twitter.com/solyman24/status/1258401226296877056?s=20

**Imetafsiriwa na:** Nurein ibnu Uthman AL-Jabarty,
Tarehe: 26 Ramadhani, 1441 Hijri,
19 May, 2020 Miladi,
Madina, Saudi Arabia.